WIKIPEDIA

# Fiteny tagalaoga

| Tagalaoga<br>Wikang tagalog | |
|---|---|
| **Isan'ny mpiteny** | 22 tapitrisa (nibeazana), 65 tapitrisa (teny voalohany+faharoa) |
| **Faritany** | Filipina |
| **Sata** | Teny ofisialy any Filipina (Filipino) |

Ny **fiteny tagalaoga** dia fiteny iray tenenina any avaratr'i Filipina, ao amin'ny faritra manodidon'ny renivohitr'i Filipina, Manila. Io fiteny io dia fiteny niavian'ny fiteny filipino, teny ofisialin'i Filipina. Olona roapolo tapitrisa eo ho eo no nibe tamin'io fiteny io ary ny isa manontolon'ny olona miteny tagalaoga (ary filipino) dia misy eo amin'ny sivipolo tapitrisa eo ho eo.

Ny fiteny filipino dia fiteny ao amin'ny vondrom-piteny aostronezianina izay vondrom-piteny isian'ny fiteny malay/indonezianina ary fiteny malagasy.

Ny fiteny tagalaoga no anisan'ny fiteny aostrônezianina be mpiteny indrindra, aorian'ny fiteny malay/indônezianina ary ny fiteny javaney.

Anisan'ny vokatry ny fanjanahan-tany espaniôla nandritry ny telonjato taona, dia betsaka ireo teny tagalaoga avy amin'ny fiteny espaniôla.